- 2 December 1939 - إنما المؤمنون إخوة فأصلحوا بين أخويكم . (القرآن) Taoen ka VIII No. 45

# AL-MOE'MIN

Pangaos langganan:
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
N. Aboebakar
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.

DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

Uitgeefster:
Rengr. Al-Moe'min.
Adres Hoofdredactie:
Wira Sendjaja.
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
Drukkerij Pamitran
Tjiandjoer.

Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerān sareng Hadits.

## OLEH-OLEH DJOGDJA.

Sanadjan geus sakitoe mindengna soemaba ka tanah „k a l e m b a", kakara ajeuna njaritakeun papanggihan noe matak titadjong kana panon reudjeung nganggoe kana dangoe; panon soteh panon Moe'min djeung dangoena dangoe Moeslim.

Oepama oerang njaba ka pasar-pasarna nagara kalemba moal salah deui panon oerang titadjong kana hidji barang dagangan anoe moal kapanggih di tanah Islam noe lian, nja eta dina elos paranti noe dagang daging sok aja dagangan daging „k e b o p e n d e k" alias tjeleng. Noe barang-beuli kana ieu dagangan rosana imbang-imbangan bae dj. noe meuli kana kambing kana domba atawana sapi moending.

Ieu kaajaan ka oerangna ngadjadikeun hidji tjiri-wantji jen di eta patempatan loba pisan bangsa oerang priboemi noe teu mirosea djeung noekang-nonggong kana Islam. Hidji sato anoe sakitoe dinadjiskeunana koe hoekoem sjara' djeung hidji sato anoe sakitoe diharamkeunana moenggoeh dina Islam, tapi sakitoe digaroelang - gaperna nepi ka didaharna pisan.

Djaba ti eta aja deui dagangan anoe diseboet koe oerang „m a r o e s" atawa „d o d o l g e t i h". Ieu oge djadi salasahidji poko dadahareun, anoe koe sawarehna sok didalahar saari-ari. Ngan bae ari ieu mah di tempat² Islam noe lian oge dina waktoe ajeuna sok radjeun keneh kapanggih, nja eta di tempat² noe djaoeh ka bedoeg, teu haler² ka ilmoe agama.

Noeroetkeun katerangan ti anoe dipapaj, tjenah kaajaan noe saroepa kitoe teh oepama dibandingkeun djeung poeloehan taoen ka toekang geus pohara ngoeranganana, lantaran geus loba djelema anoe ngambeu wangina Islam.

Kamadjoean anoe saroepa kieu teh teu aja lian kadjaba ti koe djasana pakoempoelan² agama noe aja di eta nagara, kajaning: Moehammadijah, Partai Sarekat Islam Indonesia, Nahdatoel'oelama djeung pirang² koempoelan noe lianna. Sanadjan hasilna ieu koempoelan² tea henteu broe-broean tjara batoer, tapi oepama dibandingkeun reudjeung kaajaan poeloehan taoen ka toekang geus sakitoe kamadjoeanana, komo oepama henteu disoro koe propagandana agama lian anoe make kapinteran reudjeung modal anoe loear biasa.

Noeroetkeun tjaritana hidji oerang priboemi noe aja di djero eta kota ngadoeanana propaganda teh katjida pisan beuratna karasana koe pakoempoelan² Islam. Tjara kieu oepamana: pakoempoelan Moehammadijah ngadegkeun hidji sakola noe berdasar agama di hidji tempat anoe teu atjan pisan ngambeu sahadat. Adegan sakolana, parabot sakolana, sakoemaha biasa bae sakoer noe katepi koe modal saeutik reudjeung toena pangaboga. Goeroena goeroe kerna Alloh hartina nja eta goeroe anoe narima kana bajaran tamba kalempohan. Moeridna sabisa-bisa koedoe malajar; pakakas pangadjaranana anoe katjida kerna Allohna.

Tjek bedja teh, dimana aja sakola Islam noe model kieu sarta dina tempat anoe kitoe, toeloej bae direndengan koe hidji sakola anoe make dadasar lain Islam sarta djolna ti agama lian. Wawangoenanana sakola sasat gedong, parabot sakolana anoe modern, pakakas pangadjaranana sadianana loear biasa; goeroena beunang meting; gadjihna gadjih tjoekoep, pendekna sagala sadia. Katoeroeg-toeroeg djaba ti kitoe teh moeridna oge loba pisan noe diperekeun tina bajaran, malah ari noe miskin pisan mah lain diperekeun deui, tapi pakena dioeroes, keur djadjanna disadiaan.

Koe kitoe prak-prakanana, sok soemawonna ninggang ka noe teu ngambeu pisan kana agama Islam, sanadjan pikeun anoe geus dedenge tara oge kana Islam hese teu kairoetna ari lain kandel² teuing imanna mah. Komo oepama bener sakoemaha tjaritaan anoe dipapaj tea mah, magarkeun teh, tempo² dimana ninggang kana oesoem njawah atawa ngebon, sakoer bapa² si miskin teh sok disamboengan doeit pikeun ongkos ngagarap sawahna atawa kebonna.

Nilik kana kaajaan anoe saroepa kieu, sanadjan oerang teu mireungeuh sorangan tangtoe katjawang pisan sakoemaha pipajoeeunana agama lian, djeung sakoemaha pitinggaleunana propaganda Islam. Anoe matak beunang diseboetkeun sampe oejoehan para moebalighin make bisa meunang hasil anoe lain loemajan. Tjatjakan lamoen kaom Moeslimin ngabarogaan modal anoe tjoekoep anoe satimbangan djeung kaom lian, beuki komo meureun pimadjoeeunana agama Islam di tanah „kalemba" teh.

Kitoe sababna anoe matak Al-Moe'min tara aja reureuhna ngahatoeranan timbangan ka para ahlina, soepaja ngamadjoekeun pidoenjaeunana reudjeung piacherateunana. Dimana geus karawoe kapangkoe mah, ilmoe Islamna geus tjoekoep, kabogana geus nisab tina kaperloeanana sapopoë, moal ka mana deui losna, tangtoe kanisabanana teh dipake ngamadjoekeun dina d j a l a n P a n g e r a n.

Demi alam ajeuna tea, kapan koe sadaja oge kaoeninga djaman koreh-koreh tjok djeung djaman doenjawijah tjara paribasa Malajoe „ada goela, ada semoet".

Ieu kaajaan beuki tembong pisan ngawadjibkeunana ka sarerea jen koedoe metakeun kalakoean reudjeung pagawean anoe ngoedag doenja sarawoeh acherat.

## Lampah noe geus kasorang, djadi loeang koendangeun oerang.

D a n g d a n g g o e l a.

1. Boemi moentir goenta-ganti moesim,
djagat golang teu aja eureunna,
poë rasana njerelek,
raj boelan, tepoeng taoen,
moen diwintjik lain saeutik,
waktoe noe geus kasorang,
dioekoer koe oemoer,
ngoembara di alam doenja,
geus moreat moal lila oge balik,
moelang ka kalanggengan.

2. Dipikiran teu beda djeung ngimpi,
karasana sakolepat pisan,
enggoning keur ngalalakon,
abong enja keur hiroep,
siga soelap moen teu dipikir,
dilenjepan djalanna,
loba noe kasaroeng,
koe tina betah-betahna,
geus tjoel poho ka noe ngawoedjoedkeun diri,
ti mana oerang asal.

3. Sirna senang ajana di lahir,
rarasaan hiroep koe sorangan,
teu inget jen bakal maot,
poegoeh oge kawengkoe,
moen geus tepi ka djangdji tadi,
datang mangsana adjal,
ditjaboet nja oemoer,
rek ngedjat-ngedjat ka mana,

nadjan emboeng pati teu weleh
ngikintil,
njawa teh gagadoehan.

4. Naon atoeh pibekeleun balik,
„boeah-tangan" keur di kalanggengan,
kitoe tjek gerentes hate,
roempoejoek wae lesoe,
henteu kiat nandang kasedih,
tina sagala toena,
soewoeng pangaweroeh,
bagbagan agama Islam,
parentahna didjodjoan noe babari,
dina ngamalkeunana.

5. Hadis-dalil didjieun pipinding,
lafadz qoerän pakeeun sawala,
sangkan nambahan perlente,
tapi ngamalkeun woedoe,
todjaijah henteu ngahidji,
qoerän na palang dada,
lakoe mah moeroegoel,
padahal Pangeran ngantjam,
„siksa kami keur pikeun djalma
noe ngarti,
tapi soelaja lampah."

6. Ting sariak kalaletir pikir,
anteb-oeleng mikiran antjaman,
soemeredet dina hate,
sihoreng geuning kitoe,
pameredih noe Maha Soetji,
dina njebarkeun Islam,
oelah woengkoel tjatoer,
papaj heula „kalakoean",
geura njonto ka djalma anoe diselir,
Nabi di achir zaman.

7. Boelak-balik ngilik-ngilik diri,
soemoreang ka noe geus kasorang,
ngoengkaban lambaran kosong,
kosong da poegoeh soewoeng,
dibandingkeun djeung pameredih,
ngan aja loemajanna,
nja eta „kadoehoeng",
noe bakal djadi lantaran,
njait lakoe anoe rek dihantja deui,
„Loeang koendangeun oerang".

Sambas
Koeningan.

———

Ti redaksi: Ora njana ora njangka ti alas Koeningan aja dangdingan noe sakieu djetoena, anoe langka kapendak koe rengrengan; tegesing matak gantoeng denge oepami teu enggal disoesoel deui koe noe sanesna, katoeroeg-toeroeg nasibatna sakitoe moendelna. Enggal diantos.






Samboengan A.-M. no. 39.
(Nadruk verboden).

— — — — — — — — —

3. Wedi asih ka Goesti.

Tjiri nabi sadjati, toedoeh rosoel saestoe, banget mandangna ka Pangeran, banget wedi asih ka Goesti, ngagoengkeun Noe Maha Agoeng, dina sarengkakrengkakna, satingkah saparipolahna, teu pisah ti moerokobah, estoe soemoedjoed satoehoe, soemerah masrahkeun awak, moentang njoehoenkeun ditangtajoengan. Kitoe kalakoean Kangdjeng Nabi s. a. w. salalawasna.

Dina kadatangan boengah, tara lali moedji soekoer ka Noe Maha Soetji. Moen kataradjang toegenah, taja deui noe dipoentangan lian ti Andjeunna. Moen rek ngersakeun naon bae anoe katimbang penting, tara lali njoehoenkeun dipangmilihkeun mana anoe sae, njoehoenkeun taopek kana kasaean. Kitoe bae dina oenggal[2] lampah teh aja bae doe'ana djeung poedji-soekoerna ka Alloh Ta'ala. Dina rek koelemna, dina tanghi koelemna, dina nganggo kawaj anjarna, dina toeang-leueutna, dina bobor saoemna, dina malikna di pangkoeleman ti peuting, dina goegahna tengah peuting, dina aja karempan karisina, koedoe bae nganggo doe'a atawa poedji soekoer ka Alloh Ta'ala. Kitoena teh kasaksian pisan koe para sohabat djeung ahli anoe sagoeloeng-sagalang djeung andjeunna.

Tetela dina sagala oeroesan teh taja noe dipandang lian ti Alloh Ta'ala, da mahloek mah teu daja teu oepaja anging koe kersaning Alloh djeung kakawasaan Andjeunna. Kitoena teh pantes pisan, da koe Alloh didamel tjonto anoe sampoerna pikeun sarerea.

4. Gantjang njebarna Islam.

Njebarna agama Islam pohara gantjangna, di djero koerang ti saabad (saratoes taoen). Hal ieu moenggoeh koe ahli tareh mah djadi hidji tjiri anoe katjida pentingna, noedoehkeun benerna kanabian andjeunna s. a. w., ngandelan iman kana karosoelanana. Tjahja agama soetji soemirat goemebjar njaangan sadjagat, sarta karadjaanana teroes ngalegaan, nepi ka Hindoestan, ka Andaloes. Sakoeliah doenja, di djero mangpirangpirang abad, meunang kaoentoengan tina kamoeljaan, bebeneran, pitoedoeh djeung kasopanan anoe disebar-sebarkeun koe Islam. Malah koe oerang Eropa anoe wening atina mah diakoe pisan, jen Islam goeroe kasopanan djeung kamadjoean di Eropa.

5. Enjaan hojongeunana kana njebarkeun bebeneran.

Banget panteng hojongeunana noengtoen batoer kana bebeneran, pohara tohtohanana noeloengan anoe titareuleum di sagara kasasaran, henteu moendoer koe ripoeh, henteu djerih koe perih, henteu soengkan koe sangsara. Dibelaan nandangan lara masakat, njorang roepa[2] kaniaja. Ieu teh taja lian ti bawaning koe geus djoenoen kana kawadjiban, pana kana timbalan Pangeran, geus teu tolih ka salira, kadjeun dihina, digeuhgeujkeun, ditjatjampah, dihampas, diantjam, nepi ka dikaniaja, malah nepi ka diperangan pisan koe noe teu palertjaja ka andjeunna. Kahojongna tetep kejeng, manahna teger panteng, dina enggoning njebar piwoelang, ngawoer pitoedoeh, tandaning nabi sadjati, rosoel saestoe.

(Samboengeun).

# OBOR - DJAMAAH.

Tjoetatan tina sebaran

مكتب الدعايه للحج بمكة المكرمه

Kintoenan P. T. Pijper noe kaoengel dina A. M. no. 33.
Ditjoetat sapalihna bae.
—o—
(Samboengan A. M. no. 37).

— — — — — — — — —

Djarah ka padjaratan Kdj. Nabi s.a.w. di Madinah.

Hidji pasoenatan anoe moendel pikeun oerang djaoeh anoe maroenggah hadji, nja eta djarah ka padjaratan K. Nabi Moehammad s.a.w. di Madinah.

Di masdjid Madinah teh aja hidji tempat anoe diseboet: Roudoh sjarifah. Di dinja perjoga oerang solat soennat.

Aja hadis soheh anoe kieu oengelna:

مَا بَيْنَ بَيْتِى وَمِنْبَرِى رَوْضَةٌ مِنْ رِيَاضِ الْجَنَّةِ

Hartina: Di antara imah kaoela djeung mimbar kaoela aja hidji kebon tina pakebonan sawarega.

Eta sababna anoe matak koe sakoer anoe djararah ka Mekah, oelah kapalang koedoe teroes djarah ka Madinah.

Pikeun djarah ka Madinah geus disadiakeun toetoempakan, boh mobil atawa onta, mana bae anoe dipikarep.

Memeh indit ka Madinah ti Mekah oerang koedoe towaf heula, towaf wada', njoehoenkeun ka Noe Maha Soetji, soepaja perdjalanan oerang pinanggih rahmat Pangeran, tepi ka balik deui atawa maot mawa iman meunang karidoan Pangeran.

Di djalan antara Mekah Madinah pikeun mobil aja 10 pangeureunan.

1. Djiddah (جدة)
2. Dzahban (ذهبان)
3. Taul (ثول)
4. Rabeg (رابغ) (di dieu kantor pos dj. kantor poelisi).

# EMOETKEUNEUN!

Koe soson-sosonna sadaja ahli-ahli Al-Moe'min dina ngalakonan amal-ma'roef, sakoemaha noe kaoengel dina „Amal ma'roef" tea, adres-adres kanggo proefnummer, anoe katampi koe djoeroe moedi doegi ka parantos patoempoek. Nanging sanaos parantos kieu kaajaanana, montong djadi pambengan kanggo noe teu atjan atanapi noe palaj deui ngadamel amal-ma'roef mah, soemangga enggal-enggal kintoenkeun bae, sangkan Islam woewoeh-woewoeh hoeroeng mantjoer.

Dina salebet sasih ieu sareng teras saladjengna, proefnummer noe bakal kasanggakeun teh moal aja lirenna.

Kanggo kaberesan atoeran kalajan toemoet sakoemaha agama, anoe diwadjibkeun ka para Moeslimin, dimana eta proefnummer katampi, sareng disarengan koe hidajat ti Maha Kawasa, palaj ngersakeun ngaraksa ageman, ngamadjengkeun ageman, enggal tampi kalajan manah noe islah, kalajan enggal tjoemponan roepi-roepi kawadjibanana, nja eta „waragadna".

Saoepami eta proefnummer (nomer pertjobian) tea teu papendak sareng djodona, nja eta noe njandakna (nampina) teu kaleresan sareng hidajat Goesti Robboel Idjdjati, atanapi margi sanes-sanes, enggal-enggal-enggal-enggal paparinkeun deui (poelangkeun). Henteu kedah nganggo diwoewoeh parangko, tjekap oepami diserat dina adresbandna koe:

**„RETOUR AFZENDER"**

Moeng djagi, oelah doegi ka gentjel, margi sakatampina deui, bade diteraskeun ka noe teu atjan kenging giliran. Sareng deui oelah ladjeng dielep (andel-andeleun).

Kapertjantenan hate, sakalintang boeleudna, jen para ichwan sadaja kantenan pikengingeun hidajat, sadajana.

Wassalam

DJOEROE MOEDI.

---

5. Mastoeroh (مستورة)
6. Abjar Ibnoe Hisoni (ابيار ابن حصاني) (aja hotel).
7. Al-sjafijah (الشفيه)
8. Al-moesaidjid (المسيجيد)
9. Al-farisj (الفريش)
10. Abjar 'Ali (ابيار علي) nja eta Dzoelhoelaefah anoe deukeut ka Madinah.

Perdjalanan anoe sakitoe djaoehna teh disorang koe mobil ngan 16 djam, tepi ka Madinah tempat panoetan oerang K. Nabi Moehammad s.a.w. dipendem di dinja.

### Tepi ka Madinah Moenawwaroh.

Barang datang teh ka Madinah, koedoe diheulakeun solat doea roka'at di Roudoh sjarifah tea, toeloej djarah ka padjaratan K. Nabi tea, prak oeloek salam ka Hadorot Rosoeloelloh s.a.w., ti dinja ka Hadorot doea sohabat anoe moelja, Bagenda Aboebakar siddik djeung Bagenda Oemar bin Hotob.

Geus oeloek salam mah biasa anoe djarah biasa bae, toeloej njanghareup ka Kiblat nganoe'a ka Alloh sakarep oerang.

Lilana di Madinah pikeun anoe njarewa mobil koedoe 8 poë. Lamoen hajang leuwih ti sakitoe, aja deui atoeranana, sedjen deui ongkosna.

### Anggeran.

1. Kantor poelisi di Madinah di Al-Cholidijah djalan Al-Manaehah.
2. Kantor pendjawat kasehatan oemoem djalan Bab 'l salam.
3. Kantor post- telegraaf djeung telefoon di Bab 'l Sjamie.
4. Di Madinah teh aja sabangsa Sjech Mekah, diseboetna Mazoer, nja eta anoe baris noedoehan djeung mere katerangan sakabeh naon$^2$ kaboetoeh djeung kabingoeng oerang salawas oerang di Madinah, ka manehna oerang mere oepah sakadarna, itoeng-itoeng sidekah ka anoe geus noeloengan ka oerang.
5. Ari geus salse mah oerang djarah$^2$ di Madinah, tinggal balik bae, naha ka Mekah atawa ka Djidah bae. Sjech oerang geus ngadagoan di Djidah noe baris ngoeroes oerang tepi ka kapal, anoe koe oerang bakal ditoempakan.

### Pepeling.

Koe lantaran di antara djamaah$^2$, sok aja anoe mawa barang$^2$ dagangan leuwih tina kamistian anoe ditetepkeun, soepaja djadi terang, eta teh larangan nagara, ngalanggar atoeran djoemroek (tjoeke).

Lamoen oerang perloe, koedoe mawa barang loba kitoe, oerang koedoe mawa katerangan moeatan kapal, soepaja oelah didengda majar belasteng gede.

### Atoeran ongkos anoe biasa koedoe dikaloearkeun koe Djamaah dina taoen 1357.

Sakabeh naon$^2$ anoe perloe dibajar koe djamaah ka Sjech$^2$ djamaah, eta koe nagara geus ditetepkeun tariefna saban$^2$ taoen. Tapi koe lantaran roepa$^2$ sabab, eta tarief saban taoen sok aja bae robahanana, ngan teu sabaraha bedana.

Noe ditjarioskeun di dieu tarief taoen 1357, ari ajeuna taoen 1358, eta tangtoe aja perobahan, anoe koe oerang beunang diwangwang, sarta beunang dipastikeun tangtoe leuwih mahal, doemeh kaajaan djagat keur sakieu harenghengna tea.

Ieu katerangan.

1. 1 pond emas eta hargana ± 110 goeroes emas.
2. Koelian ngangkat barang$^2$ ti kapal tepi ka pangkalan Djiddah, ti Djiddah tepi ka imah; dina waktoe balik ti imah ka sampan, sewa imah di Djiddah waktoe datang djeung waktoe balik, bajaran aboes ka nagri Djiddah, bajaran koemisi anoe mariksa di Djiddah, wakil di Djiddah, bajaran anoe ngalalajanan ti Djiddah ka Mekah poelang balik, bajaran 'adat 'Aen Djoebaedah (waterleiding) di Mekah, 'Aen Zarko di Madinah, koemisi hadji, noe ngalalajanan di Mekah, toekang mawa tjidjamdjam, bajaran koeli mawa barang ka imah di Mekah, ongkos Sjech, balandja djamoe di Mina djeung di Arfah, djamoe dina tepina, sewa imah di Mekah eta saperti anoe kaseboet di handap ieu:

Bajaran noe kaseboet tadi 5 pond 79 goeroes 35 barat.

Sewa onta Djiddah-Mekah 82 goeroes 20 barat.

Sewa sakedoek Djiddah - Mekah 23 goeroes 10 barat.

Sewa onta ka Madinah poelang pegi 4 pond 33 goeroes.

Sewa sakedoek ka Madinah poelang pegi 61 goeroes 35 barat.

Sewa onta ka Arfah 41 goeroes 10 barat.

Sewa sakedoek ka Arfah 13 goeroes 30 barat.

Ari djoemlah sakabeh bajaran anoe koedoe dibajar koe saoerang Djamaah djeung sagala kaperloean tepi ka Djiddah deui teh 14 pond 74 goeroes 10 barat.

Ari sewa mobil kieu:

Ti Djiddah ka Mekah (motor gede) $82^1/_2$ goeroes atawa sabalikna (motor leutik) $123^3/_4$ goeroes.

Ti Djidah ka Madinah (motor gede) $7^1/_2$ pond boelak-balik (motor leutik) $11^1/_4$ pond.

Ti Mekah ka Arfah (motor gede) $1^1/_2$ pond boelak-balik (motor leutik) 03 pond.

Kadjaba ti eta sok aja bae kaperloean bajaran-bajaran sedjen, tapi teu sabraha.

Ari maksoedna pond teh, pond sterling tea anoe hargana ± f 12.—

Eta biasana ± 110 goeroes.

Djadi 1 goeroes teh ± 11 cent.

1 goeroes = 40 barat.

Djadi 1 barat teh ± $^1/_4$ cent.

Sakieu obor teh anoe kaemoet pangperloena.

M. a.

## KATRANGAN PATIHAH.

1. Abdi Goesti soemalindoeng, أعوذ

ka Allah Noe Maha Soetji, بالله

tina pangrantjana setan, من الشيطان

anoe dila'nat koe Goesti, الرجيم

Kalawan djenengan Allah, بسم الله

Anoe sipat Moerah Asih. الرحمن الرحيم

2. Sadajana poedji katoer, الحمد

ka Allah Robboel-'alamin, لله رب العالمين

Noe Moerbeng sakabeh 'alam,

Anoe sipat Rahman Rahim, الرحمن الرحيم

moerah heman ka hambana,
welas asih ka Moe'minin.

3. Goesti Anoe Maha Agoeng,

Noe ngamilik Jaumiddin, مالك يوم الدين

Radja di dinten Kijamat,
dinten soegrining cholaik,
nampa babalesan 'amal,
'amal ala 'amal betjik.

4. Moehoeng ka dzat Goesti woengkoel, إياك

abdi koemoereb goemoesti, نعبد

mo midoea ka noe lian.

Ping kalihna moeng ka Goesti, وإياك

abdi moentang soemoreang, نستعين

nja njembahkeun pati hoerip.

5. Doeh Goesti Noe Maha Agoeng,

moegi abdi dipaparin, إهدنا

hidajat marga oetama,
djalan Sirotol-moestakim,

الصراط المستقيم

nja eta agama Islam,
anggon para Nabi Goesti.

6. Djalan noe agoeng linoehoeng, صراط

anggon noe dipalaparin, الذين

koernia noegraha moelja, أنعمت عليهم

kani'matan lahir-batin,

anggang tina marga nirtja, غير المغضوب

noe dibendoean koe Goesti. عليهم

7. Djaoeh ti loeroeng kasaroeng,

ولا الضالين

djalan sasar margi sangli,
lepat akoe-akoeanan,
tina kabodoan abdi,

Ja Allah moega tinekan, أمين

sapanoehoen abdi Goesti.

Soepaja gampil nalarna diatoer ngang-go dangding poepoeh Kinanti koe

M. a.

Tjiandjoer.

## SOAL „IMAN".

koe: T. J.

I

Samemehna medar ieu masälah, oerang nafsiran heula firman Alloh noe kieu oenina:

بسم الله الرحمن الرحيم

قال تعالى : يا أيها الذين امنوا إن جاءكم فاسق بنبإ فتبينوا أن تصيبوا قوما بجهالة فتصبحوا على ما فعلتم نادمين . واعلموا أن فيكم رسول الله لو يطيعكم في كثير من الأمر لعنتم ولكن الله حبب إليكم الايمان وزينه في قلوبكم (الحجرة ٦ ، ٧)

Hartosna ±: „He djalma² noe ariman! Lamoen datang ka maraneh hidji djalma Fasik kalawan mawa bedja, tjoektjroek heula kabeneranana eta bedja, sangkan maraneh oelah nepi ka soengkoe-sangka ka hidji golongan kalawan ka-teu-njahoan, bisi engke maraneh papanggih reudjeung handjakal. Djeung kanjahokeun koe maraneh jen ti antara maraneh kabeh aja „oetoesan Alloh" anoe lamoen mantenna salawasna noeroetkeun kana sakabeh perkara noe dipikahajang koe maraneh, geus tangtoe maraneh bakal aja dina kasoesahan.

Tatapi Goesti Alloh ngagampangkeun asoepna iman ka maraneh dj. mapaeskeun iman dina hate-hate maraneh."

Toeroenna ieu ajat nja eta koe ajana kadjadian kieu: „Dina hidji waktoe, nja eta waktoe kaoem Moeslimin koedoe ngaloearkeun zakat, K. Nabi ngoetoes salasahidji sohabatna noe djenengan Walid bin 'Oeqbah ka kampoengna Banil-Moestolik pikeun narima zakatna pangeusi eta kampoeng.

Tapi lantaran Walid bin 'Oeqbah teh geus neundeun hate ka pangeusi eta kampoeng, kaidjid ti djaman djahiliah, samemeh andjeunna lebet Islam, panghormat pangeusi eta lemboer teh disangka hidji tipoedaja pikeun ngabinasa ka andjeunna.

Koe sabab eta, kalawan gagantjangan andjeunna moelih deui ka K. Nabi, teu karana paamprok heula djeung djalma-djalma noe ditoedjoel. Sanggeus andjeunna soemping deui ka Madinah, teras andjeunna oendjoekan ka Rosoeloelloh, jen salira andjeunna diantjam koe sakabeh pangeusi kampoeng Banil-Moestolik.

Saparantos Kdj. Nabi ngadangoe eta pioendjoek, harita keneh mantenna miwarang soepaja sasadiaan balad pikeun naloekkeun pangeusi eta desa. Tapi samemeh balad² diinditkeun ka eta tempat timboel dina manah Rosoeloelloh hidji katjangtjajaan kana kabeneran (benerna) eta bedja.

Ti dinja harita keneh K. Nabi ngoetoes Cholid bin Walid pikeun ngaboektikeun bener henteuna eta bedja.

Kalawan gagantjangan Cholid bin Walid angkat ka kampoeng Banil-Moestolik sarta sasoempingna ka eta kampoeng, andjeunna ditarima kalawan goembira djeung kahormatan, lantaran oetoesan ti Rosoeloelloh teh keur meudjeuhna diarep-arep pisan, kalawan hate noe wening beresih.

Ningal kana riwajat noe bieu, tetela jen iman teh, hidji sjarat noe kahidji, dadasar noe pangpentingna dina kasalametan djeung kabagdjaan masjarakat.

Iman teh hidji panto noe katjida tegoehna pikeun noetoep kana timboelna fitnah, noe sering² ngadatangkeun bahaja keur masjarakat, nimboelkeun perpetjahan, permoesoehan djeung salianna.

Koe margi kitoe, oerang sarerea perloe negoehkeun djeung nganjahokeun naon ari iman teh, sangkan hiroep oerang aja dina bagdja doenja waoechro.

## DESA BOETA.

Tida djaoeh dari Gedangan terletaklah seboeah desa, jang bernama Kalanganjar. Pendoedoek desa Kalanganjar itoe rata-rata boleh dibilang mampoe. Penghidoepan mereka itoe jalah dari memelihara ikan (seperti ditanah Pasoendan) dan bertani. Ikan itoe didjoealnja di Malang. Pendapatan dari pendjoealan ikan itoe loemajan djoega. Oleh karena itoe handelaar-handelaar ikan itoe banjak jang dapat pergi hadji ke Mekah, banjak poela jang mempoenjaï roemah-roemah jang besar dan indah. Tetapi sajang ......, kalau mereka itoe telah beroemoer 40 taoen keatas maka mereka itoe kebanjakan memdjadi boeta. Boleh dibilang semoea pendoedoek Kalanganjar itoe moelaï ketjil soedah mempoenjaï penjakit mata, ja'ni penjakit trachoom. Sebabnja penjakit ini mendjadi oemoem di Kalanganjar, sebab menoeroet kata orang, air oentoek mandi di Kalanganjar itoe mengandoeng

terlaloe banjak garam. Lain dari pada itoe disebabkan poela oleh hawanja ikan-ikan jang telah boesoek jang didjemoer.

Soedah pernah saja melihat desa Kalanganjar itoe. Disitoe ada masdjidnja jang indah betoel. Banjak gedoeng-gedoeng jang indah poela. Pendoedoeknja loemajan banjaknja. Tetapi sajang! Djalan-djalannja kalau waktoe moesim hoedjan mendjadi soengai dan kalau waktoe moesim panas, masja Allah .... hampir seperti laoetan pasir.

Hampir semoea orang, moelaï jang masih didoekoeng, sampai jang telah toea, tentoe mempoenjaï sakit mata. Akan tetapi roepa-roepanja bagi mereka sendiri penjakit mata semacjam itoe soedah barang biasa. Walaupoen mereka itoe merasa sakit jang sangat, akan tetapi mereka soedah biasa. Mereka tida maoe pergi kedokter. Kebanjakan dari mereka itoe berpendapatan, bahwa semoea itoe soedah ditakdirkan oleh Allah s. w. a. Pendapatan jang primitief itoe roepa-roepanja soedah meresap betoel dihati sanoebari mereka itoe, terboekti dengan tida adanja seorangpoen diantara mereka itoe jang soeka berichtiar oentoek berobat kedokter. Oleh karena itoe desa Kalanganjar itoe betoel-betoel mendjadi desanja orang-orang boeta. Hanja anak-anak ketjil atau pemoeda-pemoedanja sadjalah jang sedikit-sedikit masih dapat melihat. Tetapi apabila mereka telah beroemoer 40 taoen keatas, maka mereka itoe soedah boeta sama sekali. Makloemlah, memang oerang desa.

Siapakah jang seharoesnja memikirkan nasib mereka ini?

Manakah polikliniek oentoek mereka itoe?

Memang........, kalau orang maoe mengetahoei peil kemadjoean ra'jat Indonesia, haraplah pergi kedesa-desa. Tentoe nanti saudara-saudara akan meneteskan airmata.

Wassalam

Isdito.

## Aksi di R. R. Tjiandjoer.

Pikeun kapentingan para ichwan pakidoelan regentschap Tjiandjoer, katambahtambah soegan matak tambah njebar kagoenaanana Regentschapsraad anoe bakal dibewarakeun koe ahli$^{2}$ A. M. di pakidoelan, ieu di handap dimoeat bianaran lid R. R. djrg. Kd. Kartadikoesoema, anoe maksoedna njoehoenkeun soepaja kapentinganana pakidoelan Tjiandjoer koe pamangkoe$^{2}$ R. R. dimanah anoe sadjelas-djelasna, malahmandar tambah-tambah kamamoeranana di eta bawahan:

Sidang jang terhormat.

Pasal jang akan hamba oendjoekkan dan akan hamba hatoerkan dalam sidang ini, sebetoelnja boekan oesoel jang baroe, karena oesoel itoe soedah dikemoekakan dalam persidangan tempo doeloe oleh seorang anggauta jang terhormat, jaitoe Toean Hasan Ahja Wedana Soekanagara, jang sekarang soedah pindah.

Hamba mentjeritakan hal itoe sekarang, hanja seolah-olah mengoelangi, agar mendjadi hangat kembali, dan mendjadi perhatian jang agak dalam.

Oleh karena itoe Kandjeng Voorzitter, sebeloemnja hamba mengoetjap diperbanjak terima kasih, dapat idzin berbitjara dalam sidang ini.

Ta' dapat dipoengkir lagi, bahwa kepentingan Tjiandjoer-Selatan (district Soekanagara-Sindangbarang) boleh dikatakan soeatoe kepentingan jang ta' boleh dibiarkan, karena tiap-tiap waktoe kelihatan madjoenja. Oeleh karena djalan jang menghoeboengkan kedoea tempat itoe dengan kota jang agak besar (Tjiandjoer) hanja satoe, apakah tidak lebih baik djika memboeka lagi djalan jang menghoeboengkan kedoea tempat itoe kekota jang lebih besar seperti Bandoeng. Oempama memboeka djalan desa (Tjampaka-Tjibanggala, Soekanagara-Tjibanggala, Tjibanggala-Bandoeng).

Dibawah ini hamba persembahkan kepada sidang jang termoelia keterangan-keterangan jang agak singkat kiranja. Moedah-moedahan dapat perhatian seloeas-loeasnja.

### I. HASIL BOEMI.

Hasil boemi dari desa Tjibanggala district Soekanagara moedah mengeloearkannja, djika didjoeal sendiri kekottakotta (Tjiandjoer - Bandoeng) atau didatangi tengkoelak-tengkoelak dari kottakotta terseboet dari hasil boemi rajat dapat perhatian tjoekoep.

Sekarang djanganpoen dari hasil palawidja (djagoeng, oebi, kajoe, katjang, soeoek dsb.) sedang poetjoek thee djoega amat soesah mendjoealnja karena ta' ada djalan jang dapat dilaloei kendaraan. Lebih-lebih dari desa Tjilangari, Boenidjaja bawahan Bandoeng dan kampoeng Tjisaranten dan Tjiherang desa Tjibanggala lebih dari 20 km memikoel poetjoek thee keonderneming Soekanagara dan Leuwimanggoe.

Banjaknja orang dari bawahan Bandoeng jaitoe desa Boenidjaja dan Tjilangari jang mendjoeal thee ke Onderneming Soekanagara ada 122 orang.

Orang$^{2}$ dari desa Tjibanggala jang mendjoeal thee ke Onderneming Soekanagara, Leuwimanggoe dan Tjiharoem ± 400 orang.

### II. KEPERLOEAN SEHARI-HARI dan oentoek BEROEMAH TANGGA.

Soekar ia mendapatnja dan harganja ada lebih mahal, karena boeat keperloean itoe didapat dari pedagang$^{2}$ jang berkeliling.

### III. PERDAGANGAN.

Barang keperloean jang dateng ke Tjiandjoer-Selatan itoe, kebanjakan dari Tjiandjoer. Djika djalan teroes ke Bandoeng soedah diboeka, barang-barang terseboet bisa datang dari Bandoeng, jang harganja dapat dipastikan besaingan.

### IV. KENDARAAN.

Kendaraan jang pergi atau datang dari djoeroesan Bandoeng ta' oesah berkeliling lagi, soedah tentoe meringankan ongkos$^{2}$ dan mentjepatkan waktoe kepada jang berkepentingan; a. orang$^{2}$ jang berdagang dan b. koeli$^{2}$ kontract.

Tiap$^{2}$ hari orang jang laloe lintas rata-rata 800 orang apalagi kalau moesim hari raja (lebaran dan sebagainja) jang melaloei itoe djalan.

Pedagang$^{2}$ dan koelie kontract di kedoea district Soekanagara dan Sindangbarang kebanjakan dateng dari djoeroesan Bandoeng.

### V. KESEHATAN.

Roepa$^{2}$ kedjadian jang mengganggoe kesehatan ra'jat terseboet moedah dapat perlindoengan Dokter maoepoen Pemerentah jang berwadjib.

Seperti kedjadian dalam tahoen 1933 didesa Tjibanggala ada kedjadian tanah oeroeg sehingga meroesakkan banjak tanah milik orang$^{2}$ ± 131 bouw dan ± 200 roemah mendjadi hanjoet tertimpah bahaja terseboet, 600 orang pendoedoek tempat jang ketimpah oeroeg itoe terpaksa keloear dari sitoe. Hal kedjadian ini soekar sekali mendapat pertoeloengan Pemerintah jang agak tjepat.

### VI. KEPENTINGAN MILITAIR.

Lebih dekat, djadi lebih tjepat oentoek keperloean di SALATRI.

### VII. BANJAKNJA DJIWA.

Ra'jat pendoedoek di desa Tjibanggala ada 10 000 lebih.

Sebagai penoetoep keterangan$^{2}$ jang teroendjoek diatas, mohon soedi apalah kiranja soepaja djadi perhatian sidang ini.

Sebeloem dan sesoedahnja hamba mengoetjap terima kasih.

## KOROPAK.

Parantos nampi ti:

Djrg. Tb. Darmakoesoemah Lgno. 3129 f 0,80.
Djrg. S. Oetan Lgno. 2889 f 0,80.
Djrg. R. Abdoelah Sabri Lgno. 253 f 0,80.
Sadajana kanggo kw. IV th. 39.

Djrg. Sastradiredja Lgno. 2470 f 1,50 kanggo kw. I + II th. 39 + f 0,35.

Djrg. I. Wiradibrata Lgno. 2428 f 1,60 kanggo kw. II + III th. 40.

Djrg. M. Achmad Patjet Lgno. 1892 artos noe katampi taoen ajeuna f 1.— sareng f 1,70 = f 2,70 nja eta kanggo kw. I + II + III th. 39 noe f 0,30 kanggo ngaloenasan kw. IV th. 38.

Djrg. Wangsamihardja Lgno. 464 f 0,80 kanggo kw. II th. 39.

Djrg. Karmadimadja Lgno. 1621 f 3,20 kanggo taoen 39 loenas.

Djrg. Hadisoedjana Lgno. 2060 f 0,80 kanggo kw. IV th. 39 + f 0,20 hadiah ka R. M. P.




Saoemoer Aboeja njoenjoehoen pabrik, kakara ngaranapan ajeuna pisan dipegat kanimatan, dipegat kalakoean. Eukeur ngeunah-ngeunah Aboeja ngobrol bari ngaboestam djeung anak intjoe di boeroean pabrik bari ngala oendoer-oendoer, bet..... gelentjeng dipotongkeun. Lain gado Aboeja djadi ngaboerajot, noe tadina atok-atokan noe teu aja reureuhna teh!?

Da eta mah djelema anoe megat kanimatan batoer, toer keur dina palebah ngeungeunahna, pepelerna pisan, geus moal aja deui pihoekoemaneunana deui kadjaba ti „dolim-rosa". Kaimas zetter, noe kitoe kalakoean teh; teu bedja.... teu tjarita.... teu bema.... teu karama, djol-djol gel bae dipegatkeun pisan, abong kena noe djadi aki-aki keur loenta ti pabrik. Tjatjakan lamoen lain intjoe keneh, da moal diandjoek deui koe Aboeja teh tangtoe dibajar à contant, sarta dihoekoem koe hakim-Aboeja „dikabiri tjeulina" soepaja oelah lower tjara lember. Tapi...... ajeuna mah lower-lower oge da intjoe Aboeja keneh, Aboeja teh njaah bae, deudeuh bae, malah leuwih ti noe enggeus-enggeus kanjaah Aboeja teh.

Boeboehan Pangeran, Agoes! dina sagala roepa oge tara moebadir ngersakeunana teh; ajeuna oge geus aja deui bae hikmatna teh, nja eta ngomean tabeat Aboeja anoe pohoan, poegoeh-poegoeh enggeus..... madjar tatjan. Kieu geura, malah koe sarerea koedoe dibaralikan deui dibatjana, nja eta dina palebah d e b e t dj. c r e d i e t; „debet" bedjana teh bajareun oerang alias hoetang, ari „crediet" tagiheun oerang tjenah. Djadi anoe ditjangkolong teh koedoe crediet koe debet.

Geura pek batja deui djeung toeloejkeun:

Samboengan kamari.

Emh, emh..... baroedak, anoe matak pohara 'ala 'llohna. Dina kolom crediet meh kosong, sedeng kolom debet pateep oenggal djadjaran, djaba ti saboekoe metet pinoeh teh. Djadi hoekoemna teh lain roegi deui, da anoe nagih kentja katoehoe, noe ngagelendeng ti hareup ti toekang; Aboeja mah p a i l i t bari d i b e s l a g, ngan teu dihesel (gegijzeld) bae, da kaboeroe menta gelijkstelling, menta disaroeakeun djeung hak kaom Eropa. Tjatjakan lamoen teu ditarekahan kitoe koe s a e h o e n a Aboeja mah, meureun Aboeja teh geus moal bisa liar ajeuna teh, tangtoe njirekem keneh di panggijzelan.

Sakitoe oge, pirang² oentoeng Aboeja teh baroedak, Aboeja teu atjan beakkeun peupeujeuman koe si nini; leueur-leueur, haseum-haseum oge, aja keneh, tinimbang geus amrin pisan mah.

Tahhh...... koe sabab kitoe tea, nja eta patjabakan Aboeja kana t a n g k o e l a k masiat tea, Aboeja teh boga rasa, jen tangtoe di antara para ahli, para seler, para sahabat reudjeung kenalan, anoe deukeut anoe djaoeh, anoe kenal anoe teu kenal, anoe njantong anoe anggang, aja noe kaloeloehoeran kalalangkahan, anoe kapadoek reudjeung kasigeung, katadjong bari katoker sadjeroning Aboeja ngamasak pabrik.

Tah eta, sagoenggoengna dosa Aboeja tea, Aboeja teh neda agoeng nja paraloen, neda djembar pangampoera, ti loehoer saoesap ramboet, ti handap saoesap dampal, ti kentja sahibas iga, ti katoehoe salempeng soekoe, moega anak intjoe bao boejoet masing moedal koè haksama. Tjoktjrok, kalantang Aboeja teh, masing djadi ngeplak bodas. Sakitoe djoemblahna ikrar Aboeja.

# Kadjadian² di mantja nagara.

Harepan kana tereh-tereh enggeusan perang di Eropa antara Djerman djeung Inggris & Perantjis beuki ngoerangan. Ti barang proeng perang nepi ka ajeuna geus tiloe kali aja oesoel-oesoel pikeun ngeureunan perang, noe pangpandeurina djol ti Sri Ratoe Wilhelmina djeung Sri Baginda Leopold (Radja Belgi). Tapi eta oesoel-oesoel koe doea pihakanana (Djerman djeung Inggris & Prantjis) ditolak. Tangtoengan nagara-nagara noe parerang pasaralia pisan.

Tapi saajeuna mah perangna teh, komo di daratan mah, henteu hebat tjara dina perang doenja 1914-1918. Ngan noe rada meueusan teh, di laoetan. Di dieu kapal-kapal silem Djerman noe katjida giatna teh. Sakoer kapal-kapal moesoeh ditorpedo, sakapeung sok aja kapal netral noe katorpedo nepi ka tjaremna. Babakoena noe ditorpedoan teh kapal-kapal dagang ari kapal-kapal perang mah teu pati sakoemaha, ngan basa kamarina kapal perang Inggris noe katjida modernna ditorpedo di salasahidji palaboean Inggris.

Djaba ti koe torpedo teh dina minggoe-minggoe ajeuna loba pisan kapal-kapal noe tjarem koe mijn (bom laoet). Demi eta bom laoet teh biasana sok ditjangtjang kana rante beusi di tengah-tengah laoet, lamoen aja kapal neumbag kana eta bom, si bom teh bitoe sarta kapalna oge toeloej tjarem.

Di antarana kapal-kapal noe tjarem koe bom laoet teh loba anoe bogana nagara netral. Eta kapal-kapal teh kabeh neumbag kana bom-bom laoet noe aja di wewengkon poelo Inggris, nepi ka ajeuna aja doea poeloehna leuwih (dina djero sapoeloeh poë) noe diaradoe kana eta bom laoet.

Saenggeusna loba kadjadian jen kapal-kapal dagang, malah teu saeutik noe bogana nagra netral, tjarem koe bom, Inggris noeding noe keras ka Djerman, jen Djerman geus neundeunan bom-bom laoet di wewengkon Inggris karana teu diembarkeun heula. Noe matak noeding ka Djerman — tjek Inggris — moal bisa djadi eta bom laoet noe geus njaremkeun poeloeban kapal kabogana Inggris; sabab Inggris mah dimana neundeunan bom laoet sok diembarakeun noeroetkeun perdjangdjian internasional taoen 1907. Pihak Djerman nolak kana toedingan Inggris, magarkeun teh koemaha pibisaeunana neundeunan bom laoet di wewengkon Inggris, kapan loba kapal-kapal perang Inggris noe sok ngadjaga di eta wewengkon teh. Tapi Inggris keukeuh noeding ka Djerman, sarta tjek Inggris, Djerman ngagoenakeun bom laoet model anjar, anoe bisa diteundeunan koe kapal-kapal silem. Djerman geus ngalanggar perdjangdjian internasional 1907, noe ngandoeng atoeran jen teu meunang neundeunan bom laoet kalawan teu diembarakeun, koe lantaran kitoe ti semet ajeuna — tjek pihak Inggris — Inggris & Prantjis bakal ngabeslahan sakoer barang-barang noe djol ti Djerman di laoetan, masing oepama eta barang-barang Djerman tea dibawana koe kapal netral.

Kana eta poetoesan pamarentah Inggris, lain bae Djerman noe protes, tapi nagara-nagara netral, kajaning: Walanda, Belgie, Italie, Zweden djrrd. pararotes ka London, koe lantaran tjenah kokotjor panghiroepan eta nagara-nagara netral noe kaseboet di loehoer teh miloe kaganggoe koe poetoesan Inggris & Prantjis.

Salian ti perang di laoet perang lidah djeung keretas oge teu eureun-eureun, boh koe djalan radio atawa soerat-soerat kabar djeung boeloetin-boeloetin. Itoe ieu pada ngasoet ka rahajat si moesoeh sina barontak, atawa ngadjak ka nagara netral ambeh miloe ka pihak manehna. Nepi ka ajeuna kapal-kapal oedara teu atjan digoenakeun ngaboman kota ngan saoekoer dipake matroli djeung mariksa kaajaan benteng-benteng moesoeh.

Sakitoe koerang leuwih kaajaan di Eropa Koelon, demi di Eropa-Wetan noe keur meudjeuhna djadi tjarita teh soal Fin-Roeslan. Babadamian antara eta doea nagara saenggeus lilana meunang ± saboelan, diboebarkeun kalawan teu aja beubeunanganana. Nce djadi lantaranana pamenta-pamenta Roeslan keur nagara Fin hese dikaboelna, sabab tjek oerang Fin, pamentana Roeslan lamoen dikaboel matak ngaganggoe kana kamerdikaan nagara Fin djeung poelitiek loear nagara noe nepi ka ajeuna bersifat kanetralan.

Ajeuna ti pihak Roeslan, saenggeus babadamian kandas, aja propaganda anti-Fin. Tangtoengan nagara Fin koe soerat-soerat kabar Roeslan djeung radio dikritik noe pararedes. Rahajat Roeslan njarieun demontrasi pikeun protes kana sikep Fin. Naha Roeslan rek ngagoenakeun djalan kakerasan pikeun maksa ka nagara Fin? Eta pertanjaan penting dina waktoe ajeuna sarerea pada merhatikeun kana ieu soal.

·Ajeuna oerang njaritakeun kaajaan di Asia-Wetan. Koe lantaran nagara noe pangdjegoedna di ieu wewengkon Djepang, nja noe gede njekel rol dina poelitik oge ieu nagara pisan. Djaba ti Djepang sakoer noe baroga kapentingan di Asia-Wetan saperti Inggris, Prantjis, Roeslan djeung Amerika Sarikat padapada baroga setem dina oeroesan poelitik Asia.

Ti sabarang ger perang, poelitik Inggris & Prantjis terhadep ka Djepang teu pati keras timanan ka toekang-toekang. Roepa[2] kadjadian noe njirikeun kana eta poelitik anjar ti pihak Inggris & Prantjis; saperti ngoerangan soldadoena Inggris & Prantjis di bawahanana di Tiongkok ngoendoer-ngoendoerkeun kapal-kapal perang dsb. Malah loba telegram-telegram noe ngabedjakeun jen ka hareup bakal aja babadamian antara Djepang djeung Inggris.

Atoeh Roeslan djeung Djepang teh ajeuna mah pahade deui henteu, ngan pahereng-hereng bae, malahanan dina ieu waktoe keur diajakeun babadamian, sarta gede pisan harepan jen moal lila deui oge bakal diajakeun babadamian noe leuwih gede pikeun mereskeun sakabeh oeroesan-oeroesan noe patali antara Roeslan & Djepang.

Beda djeung tangtoengan nagara-nagara Inggris, Prantjis, Roeslan terhadep Djepang, Amerika mah ajeuna teh bet rada keras ka Nippon teh, pangpangna saenggeus nagara-nagara noe tiloe noe kaseboet di loehoer ngarobah poelitikna.

MORAWI.




## Islam di nagri dingin.

Di kota Den Haag (nagri Walanda) dimana aja 300 oerang noe beragama Islam — tjek Java - Bode — keur meudjeuhna ditarekahan pikeun njieun golongan (gemeenschap) Islam. Pikeun ngalaksanakeun eta tjita-tjita dina waktoe ieu di Den Haag teh matoeh hidji boedjangga India. Andjeunna geus njalin Qoerän kana basa Inggris.

Ajeuna oge di Den Haag teh geus aja perkoempoelan Islam, noe sok njarieun gempoenganana di 1 restoran di Groot-Hertoginnelaan.

Sakoemaha noe koe para maos A. M. parantos kaoeninga ajeuna aja hidji komiteu di Den Haag keneh noe hajang njieun masigit pikeun noe ngaragem Islam.

(Morawi).

—o—

## India djadi tjarita.

Barang proeng perang antara Djerman djeung Inggris & Prantjis nasionalis di India, djadjahan Inggris, teu waka miloe noendjang Inggris, sanadjan eta nasionalis-nasionalis teh anti-Nazi.

Kekentongna nasionalis India, nja eta Mahatma Gandhi menta katerangan ka pamarentah Inggris naha perangna teh keur kaperloean sorangan atawa ngabela demokrasi. Djaba ti eta Gandhi menta soepaja India ajeuna[2] dibere pamarentah noe tanggoeng djawab (dominion status). Hartina perhoeboengan India djeung Inggris henteu tjara noe d i d j a d j a h dj. noe n g a d j a d j a h tapi saroea.

Katerangan ti pamarentah Inggris noe dioetjapkeun koe toean besarna Inggris di India henteu njoegemakeun ka nasionalis[2] India. Koe lantaran saoerna heug dibere dominion status, tapi s a e n g g e u s n a perang rengse. Noe matak teu bisa ajeuna koe lantaran — tjek Inggris — koedoe ngingetkeun ka golongan-golongan noe teu pati loba saperti Moeslimin, djrrd.

Koe lantaran teu ditjoemponan pamentana Congress-party (golongan nasionalis noe dikapalaan koe Gandhi) eta parte marentah ka elid[2] noe sakoer djadi minister soepaja kalaloear tina eta kapangkatan.

Eta parentahan geus koe mangpirangpirang ministers ditoeroet, sarta dina waktoe ieu India keur kalangkaboet.

Toean besarna India ngondangan kekentong[2] Congress-party di antarana Gandhi djeung Moslem League (perkoempoelan Moeslim India) pikeun ngabarempoegkeun kaajaan politiek India.

Noeroetkeun bedja[2] pandeuri eta babadamian kandas di tengah djalan teu aja beubeunanganana. (Morawi).

—o—

## Bom di München.

Noe boga dosa tina oeroesan neundeun bom di hidji tempat pesta kaom Nazi di kota München (Djerman), geus beunang nja eta Georg Elser, hidji pagawe oerang Djerman noe anti Hitler. Neundeunna bom di gedong noe keur dipake pesta koe kaom Hitler oge hajang mahan Adolf Hitler. Oentoeng pisan ± saparapat djam memeh bom ngabeledoeg Adolf Hitler geus angkat ka station.

Papariksaan masih keneh didjalankeun teu atjan rengse. Poelisi rasiah Djerman digiatkeun pikeun neangan deui kontjokontjona Georg Elser. Noeroetkeun bedja ti Djerman mah, Inggris oge miloe boga dosa kana ieu oeroesan, tapi eta toedingan ditolak keras koe Inggris.

(Morawi).

—o—

## Doea rombong.

Teu salah tina panjangka reudjeung geus sakitoe galagatna dina poë mangkoekna tg. 30 Nov. 1939 balatantara nagara Eroes (Roeslan) geus moeroeboet asoep ka wates nagri Fin bari ngalepas mangpirang-pirang pelor granaat. Dajeuh kota Helsinki geus dilanglangan koe kapal oedara. Di tempat[2] anoe loba pabrikna dibaledogan koe bom nepi ka loba noe roeksak, roemak sakit djeung sakola[2] djaradi korban.

—o—

## Taman Kaislaman.

Taman kaislaman teh kitab anoe nembe pisan kaloear, eusina roepi[2] pamandangan anoe patali sareng kaagoengan Islam, dikempelkeun koe Al-oestadz Abdullah bin Noh.

Penting ringkesna tiasa di dieu kasanggakeun ka sadajana, nja eta njarioskeun:

Pangakoean boedjangga Koelon kana kaloehoengan Kangdjeng Nabi Moehammad s.a.w.
Koemaha pangaroehna kapinteran sakola kana iman.
Naon margina rea noe palinter di Eropa lalebet Islam.
Agama sampoerna.
Pergerakan Islam di nagara sanes.
Kawadjiban oelama
Filosofie, wetenschap sareng agama.
Oeroesan kadoenjaan koemaha dipandangna koe Islam.
Katerangan tina hal toedjoeh poeloeh tiloe golongan.
Sareng sadjabina.

Techniekna njoemponan sareng matak narik ati; aksarana njatjas, margi leterna weuteuh; formaatna sedeng, kandelna 55 pagina, pangaosna moeng f 0,54 sareng ongkos ngintoen, pesenan diadreskeun ka Adm. A.M.

—o—

## Neda rido.

Dihin pinasti anjar pinanggih, teu beunang dipikahajang teu beunang dipikaemboeng, tjara anoe toemiba ka Pd. Djrg. Awan Martakoesoema Patih Rangkasbitoeng. Joeswa keur meudjeuhna soemedeng, pangkat meh moetjoek, malah rek moetjoek pisan, ari dina dinten Saptoe poekoel 4,30 soeboeh kaping 18 November, bet moelih ka rahmatoelloh kalajan panjawat dadak-dadakan.

Koe margi sakitoe mangga sadajana sakoer noe rido oerang sasarengan hadiah koe maos fatihah, ichlas, falak sarengannas, moega-moega noe ngantoen djeung noe dikantoen pinendak rahmat Pangeran.

***

Oendjoek oeninga, Kiai Hadji Achmad Zakaria Rendeh, dina dinten Djoemaah ping 28-29 sasih Siam taboeh 9 wengi (malem Saptoe) parantos poepoet adjalna, moelih ka rohmatoelloh. Koe margi eta disoehoenkeun kerna Allohna soepados para djoeragan-djoeragan kersa ngedarkeun dina lajang Al-Moe'min soepados sadaja anoe maraos aroeninga. Sateu-atjanna timpah hatoer noehoen.

Wassalam abn. 3187.

—o—

## Raksa Mitra Poetra.

Pangoeroes ngedalkeun pinten-pinten kanoehoenan sarehna parantos nampi ti para djoeragan:

| | |
|---|---|
| K. Iskandar Talang-akar (pitrah sakoelawargana) | f 2,50 |
| Sanoesi Tjiandjoer (hadiah) . | f 0,80 |
| K. Bratamihardja, (djakat-pitrahna Moeslimin Moeslimah Talang-akar) | f 6,70 |
| Hadhi Soedjana . . . . . | f 0,20 |
| Djoemblah | f 10,20 |

Para djoeragan dermawan noe sanesna diadjeng-adjeng pisan paparinna.

Hormatna Pangoeroes R. M. P.

—o—

## „Al-Islamijjah" Plered.

Ieu sakola dina tanggal 16 Rewah kamari geus ngajakeun examen, perhatian djalmi teu woedoe oge. Doepi verslagna kieu:

Dinten Saptoe 16 Rewah kinten taboeh 4 sonten ngadamel arak-arakan baroedak doegi ka ½ lima, ti dinja teras disoegoeh sirop di sakola sareng koeweh doegi ka taboeh 5.

Ti dinja teras baroedak ti sakola ka Aloen² ngajakeun roepi² kaoelinan baroedak anoe nganggo prijs kirang langkoeng doegi ka taboeh 6 sarta teras boebaran.

Wengina malem Ahad.

Ti bada magrib moela sakola parantos mandi tjahaja, da poegoeh sadajana lampoe noe dianggo di dinja gas woengkoel teu aja petromak. Radio parantos disadia bae anoe ngahadja parantos dipasang ti tadina minangka tatabeuhanana.

Padahal waktosna ngawitan diboeka mah ti taboeh 8 bada isa, namoeng iridan anoe saroemping mah ti bada magrib oge parantos teu kinten poharana.

Saoepami ieu sakola henteu ngagigirkeun aloen², wah, hanteu, djalmi² moal laloeasa naringalina, da poegoeh ari adegan sakolana mah moeng saoekoer 2 kamar, atoeh koe moerid sareng sapalih ondangan oge parantos sesek. Moeng doemadakan bae nampeu ka aloen-aloen, mangkaning ari ngadamel kangge panggoeng baroedak teh di sisi toer loehoer, atoeh djalmi² teh sadajana oge teu kinten saroegemana naringalina teh, tjekap koe ti aloen-aloen oge.

Barang doegi kana waktosna taboeh 8, kalajan sadajana ondangan parantos saroemping, anoe naringali di aloen² parantos heurin oesik, nja ti dinja teras bom disada 3 kali tangara bade ngawitan.

Teu koengsi lami teras djrg. vice-voorz. M. I. P. (Madrosah Islamijjah Plered) ngadeg dina podioem bari nganoehoenkeun kalajan asmana sadajana Bestuur M. I. P. ka sadaja anoe haladir istri pameget, ladjeng disamboeng koe ngadadarkeun sapalih toedjoeanana eta sakola, nja eta — saoerna — kangge ngamadjengkeun agama Alloh sareng Rosoelna, sarta ditoengtoengan koe pangadjak ka sadajana kana ngadjoengdjoeng eta agama koe djalan noendjang kana tangtoengan eta sakola, sangkan enggal oenggahna kana tahapan kamadjengan boh koe djalan harta atanapi tanaga sakawasana.

Satoetasna, teras ditema koe lalagoean baroedak anoe katjida katadjina koe publiek, doegi ka madjar teh asa diajoenajoen ieu mah.

Saparantosna nja diawitan biantara baroedak sareng moehawaroh² tea, anoe eusina eta biantara sareng moehawaroh teh, siga teu penting tapi penting, siga teu moendel tapi moendel, doepi penting ringkesna mah nja eta oeroesan kamadjengan agama Islam sareng hiroepkoemboeh.

Djalmi² noe sakitoe hempakna, di aloen² anoe sakitoe oeploek-aplakna, katingalna teh estoe katjida parogotna, katjida karagetna, sarta katjida baretahna naringalina baroedak noe narantoeng dina panggoeng teh, eta bae diawitan ± ti taboeh ½ 9 doegi ka ½ 11 teh siga teu aja noe ngaraos bosen, teu aja noe ngaraos kesel, doeka naon noe djadi margi...?

Namoeng, sanaos djalmi² pada ngaraos baretah keneh pada ngaraos raresep keneh, kapaksa koe seep waktos kedah digentos koe perkawis anoe sanes, nja eta koe njebatan baroedak anoe naraek klasna, sakalian sareng ngabagikeun ka sadajana baroedak.

Sateu-atjanna pasamoan ditoetoep, djrg. penningmeester M. I. P. ngadeg dina podioem nja eta kangge ngadadarkeun kaajaan kas sareng kaloear lebetna artos djero 10 sasih; nja eta ti awit diboeka sasih Sawal doegi ka sasih Radjab.

Kantenan sadajana oge sakoer anoe ngadangoe kana ieu dadaran pada ngaraos soegema, sarta moal aja noe kagoengan manah panasaran, da poegoeh sakitoe etjesna.

Kinten taboeh satengah 12 pasamoan ditoetoep kalajan perhatosan noe oetami kagoembiraan anoe sampoerna.

Goeroe „Islamijjah"
Plered.

ANGGITAN LALAKON

## NABI SOELAEMAN A. S.

Diringkeskeun tina „Sadjarah Ambija" basa Malajoe.

(koe: Atmadja).

XIV.

144. Ari hal paparentahan, karadjaan Saba' nagri, diwakilkeun ka patihna, andjeunna mah tetep linggih, di nagri Betalmakdis, ngawoelakeun Rosoel Agoeng, djongdjon lampah ibadah, djeung tobat ka Maha Soetji, reh roemasa djalma mah goedangna dosa.

145. Atoeh Nabi Soelaeman, asihna ka Boelkis poetri, sanes bae koe roepina, tapi koe baktina deui, njembahna ka Jang Widi, estoening soehoed djeung hoesoe, keur nawiskeun asihna, Djeng Nabi ngadamel deui, hidji kraton anoe kalangkoeng saena.

146. Samalah nganggo moenara, loehoerna kawanti-wanti, paranti Boelkis amengan, ameng ngalajakeun pikir, reh ti moenara tadi, ploengplong awas ka noe djaoeh, ka Jaman djeung ka Adjam, malah Roem ge katingali, awas pisan ti loehoer eta moenara.

147. Katjarios hidji mangsa, Nabi Soeleman ngalahir: „he angin ieu amparan, bawa ngambah ka wiati, ka loehoereun djaladri, kami hajang ningal laoet, kotjap bae enggalna, amparan geus di wiati, ngampar mapaj ngalajang sisi sagara.

148. Solojong ngambah sagara, loehoereun ombak noe tarik, ploengplong ka sakabeh madhab, titingalan estoe narik, narik iman djeung jakin, jakin jen Allah teh Agoeng, toerta moerba Wisesa, boektina ieu asjai, damel Allah atra djamal djeung kamalna.

149. Kitoe aremoetanana, soegrining noe di wiati, damelna moeng moedji Allah, lisan ngedal tasbeh tahmid; kotjap Nabi ningali, hidji poelo langkoeng aloes, ngampar hedjo djoekoetna, papak tjepak rata rapih, lir oepama aja djalma noe ngarawat.

150. Poelo sakitoe legana, eusina ngan koeda hidji, boeloena hedjo katjida, katambah djangdjangan deui, Nabi estoe katadji, ningal roepa koeda aloes, enggal miwarang Rohan, sangkan toeroen ti wiati, ka palebah poelo anoe hedjo tea.

151. Tapi barang eta koeda, njaho jen amparan Nabi, toeroen ka lebah manehna, teu tata pasini deui, belesat ka wiati, hiber ngawang-ngawang loehoer, barang Nabi oeninga, koeda ti dinja geus indit, manahna teh ngaraos handjakal pisan.

152. Harita teras miwarang, ka Simoed intjoena Iblis, kapalana kabeh setan, „he Simoed djig soesoel tepis, eta koeda pelekik, moengkoer ka noe djadi Rosoel," tjek Simoed: „sing oeninga, saterangna koeda tadi, bangsa edjin ngan mangroepa djiga koeda."

153 Ti dinja Simoed pamitan, ngantoenkeun amparan Nabi, sedja rek neangan koeda, pasir djeung lamping dioengsi, leuweung lebak loengkawing, pendek di darat di laoet, taja tempat kaliwat, kabeh koe Simoed dioengsi, koe hal eta koeda gantjang kapanggihna.

(Samboengeun).